WIKIPEDIA

# Evropa

Frá Wikipedia, hin frælsa alfrøðin


Heimskort. Evropa er merkt við grønum.

**Evropa** verður vanliga roknað sum ein av teimum sjey heimspørtunum á jørðini; men í hesum føri er meir ein spurningur um menniskjaligar/politiskar heldur enn jarðfrøðisligar orsøkir til tess, tí semja er ikki til fulnar um, hvar markið gongur hjá Evropa, sum í meginlandahøpi meir er at rokna sum ein stór hálvoyggj vestantil í Evrasia. Evropa er næstminsta meginlandið í heiminum, tað fyllir umleið 10 390 000 ferkilometrar ella 2 % av flatu jarðar. Einasta meginlandið, sum er minni, er Oseania. Tá talan er um fólkatal, er Evropa triðstørst (Í Ásia og Afrika búgva fleiri fólk). Í Evropa búgva fleiri enn 712 000 000 fólk (t.e. umleið 11 % av fólkunum í heiminum. Norðan fyri Europa er Arktiska Havið, vestanfyri Atlantshavið og sunnanfyri er Miðjarðarhavið og sambært siðbundnari jarðfrøðisligari definitión Kaukasusfjøllini. Eystureftir er tó heldur verri at seta markið, men søguliga verða Uralfjøllini og Kaspiska havið roknað sum markið millum Ásia og Evropa.

Búskaparliga kunnu vit enn býta Evropa í tvey. Vesturevropa við nógvum ógvuliga ríkum londum, t.d. Týsklandi, Sveis og Fraklandi. Í Eysturevropa harafturímóti, ið var kommunistiskt til fyrst í 1990-árunum, eru londini nógv fátækari, t.d. Pólland, Ungarn og Rumenia. Tey stríðast við at menna búskapin, so at tey kunnu gerast kappingarfør á heimsmarknaðinum. Vælferðin og lutfalsliga støðugu politisku viðurskiftini í Evropa hava drigið mangar tilflytarar til heimspartin, flestu teirra úr gomlu hjálondunum. Hetta hevur havt við sær, at í mestsum øllum londum, helst í Vesturevropa, búgva nú stórir tjóðarminnilutar. Í Fraklandi t.d. hava norðurafrikanarar úr Algeria og øðrum gomlum hjálondum búsett seg í stórbýum, t.d. Marseilles og París. Í 1957 gingu fimm lond saman og stovnaðu Europeiska Búskaparliga Felagsmarknaðin (EEC). Tey hildu, at neyvt búskparligt samstarv fór at avmarkað vandan fyri kríggi ímillum limalondini og at skapa vælferð í Evropa. Seinni komu fleiri onnur lond uppí, og nú eitur felagsskapurin Evropasamveldið (ES). 15 lond eru limir, og umframt búskaparliga samstarvið verður nú virkað fyri at gera ES til politiskt samveldi.

Evropa er sundurbýttur heimspartur, og yvir 40 sjálvstøðug ríki eru í Evropa; men í fleiri londum eru loysingarrørslur, sum stríðast fyri at vinna sær størri sjálvræði ella fult frælsi frá tí landi, tær eru partur í. Eitt dømi um hetta eru baskar í Baskalandi í Útnyrðingsspania. Seinastu árini hava vit sæð, hvørja megi tjóðskaparkensla hevur; tí bæði í gamla Sovjetsamveldinum og Jugoslavia hava fólk vunnið sær frælsi og stovnað óheft ríki. Onkustaðni spældi hetta friðarliga av, onkustaðni endaði tað við stórkríggi.

## Innihaldsyvirlit

# Landafrøði



Play media

Vesturevropa

Evropa skifta vit sundur í Norðurevropa (Norðurlond við Skandinavia), Vesturevropa, Miðevropa, Suðurevropa og Eysturevropa. Í høvuðsheitum kunnu vit siga, at høg faldfjøll - Pyrineafjøll og Alpurnar - skilja kaldara Norðurevropa frá heita Suðurevropa. Frá strondunum norðan Norðurpólkring og nakað suður eru træleysar frostmýrar, til nálaskógarbeltið tekur við. Tað er vestan úr Noregi og eystur ígjøgnum alt Russland. Sunnanfyri er fruktagóði norðurevropeiski lágslættin, sum er besta kornlendið í heimspartinum, har veksur eisini leyvskógur. Longri suðuri er miðjarðarhavsøkið; har er veðurlagið heitt, og sumstaðni er lendið oyðimarkarkent. Gosfjøll eru bara í Íslandi og Suðuritalia, har Etna og Stromboli enn eru virkin. Uralfjøll og Kavkasus eru mark ímóti Asia. Alpurnar taka seg upp í landsynningspartinum í Fraklandi, fara ígjøgnum Sveis og Norðuritalia og langt inn í Eysturríki. Seinastu 2 milliónir árini hevur ísurin broytt landslagið og gjørt pýramiduskapaðar tindar, hvassar fjallakambar og røðir, fagrar fossar og djúpar lægdir, sum nú eru vøkur vøtn. Nógvar plantur, m. a. fransagras, hava lagað seg til gróðrarumstøðurnar so høgt uppi. Tey 15 vøtnini í tjóðargarðinum Lake District í útnyrðingsonglandi eru í U-skapaðum dølum, ið greina seg úr nøkrum lágum fjøllum sum snældur úr hjólshjarta. Fyri øldum síðan runnu áir í dølunum, men í seinastu ístíð gróvu skriðjøklarnir seg djúpt niður í dalarnar; men tá ið ísurin tiðnaði, byrgdi grótið, ið jøklarnir høvdu skumpað íyri sær, dalarnar, so at teir fyltust við vatni. Av tí at stóru dalarnir gjørdist so djúpir, „hingu" síðudalarnir nú langt oman fyri høvuðsdalin og nógvastaðni runnu nú høgir fossar út av vøtnunum. Ígjøgnum norðara part í Evropa gongur stórt nálaskógarbelti. Nálatrø, t.d. grann, standa grøn alt árið og tola bæði kava og nógvan kulda. Nálaskógurin veitir eisini mongum dýrum lívd og føði hørðu vetrarmánaðirnar. Donau, ið vellir fram í Týsklandi og er longsta á í Vesturevropa, rennur í ein landsynning eystur ígjøgnum Evropa og út í Svartahav. Hon er týdningarmikil flutningsvegur í teimum níggju londunum, hon rennur ígjøgnum. Donauoyrarnar, har áin skilur seg í nógvar smáar áir og vatnræsi, eru stórt vátlendi við nógvum dýralívi. Fleiri enn 300 fuglasløg eru sædd her og eisini dýr sum villsvín, hjørtur og villkøttur.



Tey lond, sum liggja fram við Miðjarðarhavi, kalla vit Miðjarðarhavslondini.

Í londunum við Miðjarðarhav er serligt veðurlag. Um summarið er heitt og turt; og um veturin er lýtt, og tað regnar illa. Hetta veðurlagið hevur við sær, at t.d. aldinfruktir, vínber og oljutrø vaksa væl. Mong trø, t.d. tundureikin, hava tjúkkan børk, sum verjir tey fyri nógva hitanum um summarið. Norðurevropiska slættlendi er úr Suðuronglandi, ígjøgnum Frakland og Týskland og heilt eystur at Uralfjøllum í Russlandi. Næstan allur slættin er láglendi, og í Niðurlondum er hann so lágur, at partar av honum eru niðan sjóvar. Hesin víði slætti er eitt hitt besta kornlendið í heiminum. Undir honum eru bæði kol, olja og gass. Slættin er eisini fjølbygdasta økið í Evropa, og her eru mangir stórir býir. Evropa er fjølbygdur heimspartur. Í vídd er hann næstminstur, men bara í størsta heimspartinum, Ásia, er meiri fólk. Tað hevur við sær, at mong búgva í býum. Ikki er bara nógv fólk í Evropa, har eru eisini mong lond - fleiri enn 40; og ósemjur landanna millum (t.d. um landamark og átrúnað) eru javnan endaðar við kríggi. Bara í hesari øldini hevur stríð, kyknað í Evropa, elvt til tveir heimsbardagar. Men hóast hesar trupulleikar er Evropa ríkur heimspartur, og mong evropeisk lond eru ímillum tey ríkastu í heiminum. Nøkur fátæk lond eru, men samanumtikið eru lívskorini góð, samanborið við hvussu fólk hava tað nógva aðrastaðni í heiminum. Henda

vælferð er komin av mestsum støðugum ídnaðarvøkstri, og at Evropa áður var mikið hjálandaveldi og ráddi í mongum londum í Afrika, Asia og Amerika (Norðuramerika og Suðuramerika). Mesta fólkið í Evropa býr í stórum býum. Fjølbygdasti parturin í Evropa er úr Suðuronglandi, ígjøgnum Norðurfrakland, Belgia, Niðurlond og nakað eystur í Týskland. Í hesum økjum hevur fólkavøksturin verið so stórur, at einstakir grannabýir eru vaksnir saman í tað, sum verður nevnt stórstaðarøki. Størstu stórstaðarøkini eru í Ruhr í Týsklandi. Í Eysturevropa býr harafturímóti størri partur av fólkinum á bygd og í smáum býum. Einir 578 milliónir evropearar eru trongdir saman á einum landøki, sum tilsamans er lítið størri enn Avstralia. Av tí sama eru nøkur lond í Evropa ímillum tey fjølbygdastu í heiminum. Í Niðurlondum eru fleiri enn 400 fólk á hv. km2. Eysturevropa er ikki so fjølbygt sum Vesturevropa, men eisini her er fólkatættleikin væl oman fyri heimsmiðalfólkatalið. Bera vit saman við Afrika og Ásia, er fólkatalið í flestum londum í Evropa støðugt - tað hvørki veksur ella minkar. Fá børn verða fødd, og fólk liva leingi - um 75 ár í miðal í flestum londum; harafturímóti er miðallívsævin í India og mongum londum í Afrika undir 60 ár. Tað ger, at fólkið í Evropa er eldri enn nógva aðrastaðni í heiminum. Stórur partur er farin um 65 ár.

## Lond í Evropa

Hetta yvirlitið sýnir fyrst viðurkend fullveldisríki, undir hesum standa landslutir ella lond uttan fullveldi, og undir hesum eru aftur aðrir landslutir og lond.



Evropa skifta vit sundur í (sbrt ST):
- Norðurevropa
- Vesturevropa
- Eysturevropa
- Suðurevropa

- Albania
- Andorra
- Armenia[1]
- Aserbadjan[2]
  - Nagorno-Karabakk
- Belgia
- Bosnia-Hersegovina
- Bulgaria
- Danmark
  - Føroyar
- Ísland[3]
- Kekkia
- Kosovo
- Kroatia
- Kýpros[1]
- Lettland
- Liktinstein
- Litava
- Luksemburg
- Makedónia
- Malta
- San Marino
- Serbia
- Slovakia
- Slovenia
- Spania
- Stóra Bretland
  - Ongland
    - Gibraltar
    - Guernsey[4]
    - Mann[4]

- Grønland[3]

- Estland
- Eysturríki
- Finnland
  - Áland
- Frakland
  - Saint-Pierre og Miquelon[3]
- Georgia[2]
- Grikkaland
- Hvítarussland
- Italia
- Írland
- Moldova
- Monako
- Montenegro
- Niðurlond
- Noreg
- Portugal
- Pólland
- Rumenia
- Russland[2]
  - Ingusjetia
  - Lýðveldið Karelia
  - Kekenia
  - Norðurossetia
  - Jersey[4]
- Skotland
  - Hetland
  - Innaru Suðuroyggjar
  - Orknoyggjar
  - Ytru Suðuroyggjar
- Wales
- Norðurírland
- Sveis
- Svøríki
- Turkaland[2]
- Týskland
- Ukraina
- Ungarn
- Vatikanríkið

**Viðmerkingar:**
1: Landafrøðiligani partur av Ásia, men søguliga og politiskt partur av Evropa.
2: Land lutvíst í Ásia.
3: Land/øki (lutvíst) partur av Norðuramerika.
4: Strangt tikið ikki partur av Stóra Bretlandi, men heldur í einum slagi av kongsfelagsskapi.

# Kort



Politiskt kort.



Evropa í ár 1000.



Fylgisveinamynd.

# Keldur


- Evropa (https://snar.fo/tema/landafroedi/heimsins-lond/evropa/), snar.fo

